O‘ZBEKISTON RESPUBLIKASI OLIY
TA’LIM, FAN VA INNOVATSIYALAR VAZIRLIGI

ISLOM KARIMOV NOMIDAGI TOSHKENT DAVLAT
TEXNIKA UNIVERSITETI

# ISSIQLIK TEXNIKASI

## USLUBIY KO‘RSATMALAR

Toshkent - 2024

**UDK 621.1.016.7**

"Issiqlik texnikasi" fanidan 60710500– Energetika (tarmoqlar bo'yicha) ta'lim yo'nalishi sirtqi talabalari uchun uslubiy ko'rsatmalar. Tuzuvchilar: Umarjonova F.Sh., Axmatova S.R., Usmonov J.Yu. Toshkent, ToshDTU, 2024, 72 b.

Issiqlik texnikasi fanidan 60710500– Energetika (tarmoqlar bo'yicha) ta'lim yo'nalishi sirtqi talabalari uchun mo'ljallangan.

*Islom Karimov nomidagi Toshkent davlat texnika universiteti ilmiy-uslubiy kengashi qaroriga binoan chop etildi. ___ yil -son bayonnoma*

Taqrizchilar:

| | |
|---|---|
| U.O. Odamov | O'R FA Energetika muammolari instituti katta ilmiy xodimi, t.f.n. |
| X.A.Alimov | TDTU "Sanoat issiqlik energetikasi" kafedrasi mudiri, PhD |

# 1 Bo‘lim
# TEXNIK TERMODINAMIKA

## Holat parametrlari

Jismning fizik holatini ifodalovchi kattaliklar holat parametrlari deb ataladi. Holat parametrlari quyidagilardir: solishtirma hajm, bosim, harorat, ichki energiya, entalpiya, entropiya va boshqalar. Jismni holatini o‘zgartirishida keskin o‘zgaruvchi parametrlar bosim, solishtirma hajm, haroratdir. Shu parametrlarni ko‘rib chiqamiz:

**Bosim**. Sirtning birlik yuziga tik ta’sir etuvchi kuchga bosim deyiladi va R harfi bilan belgilanadi.

$$1\ Pa = 1\ N/m^2\ ;\quad 1kPA = 10^3\ Pa;$$

$$1MPa = 10^6\ Pa;\qquad 1bar = 10^5\ Pa;$$

$$1\ atm = 760\ mm\ sim.ust. = 101325\ Pa.$$

Tajriba hisoblashlarida bosimni o‘lchashda texnik atmosfera ishlatiladi.

$$1\ at = 1\ kg/sm^2 = 10^4\ kg/m^2\ ;$$

$$1\ at = 10^4\ kg/m^2 = 0{,}981\ bar;$$

$$1\ bar = 10^5\ N/m^2.$$

Fizik atmosfera - bu simob ustunining balandligi 760 mm, harorati $0^0$ S ga teng bo‘lgan dengiz sathidagi bosim deb tushuniladi. Fizik atmosfera - 1 atm belgilanadi.

1 atm =760 mm.simob ust.

1 bar =750 mm.simob ust.

1 atm =10333 mm suv ust.

Ko‘pincha bosim biror-bir suyuqlik sathining balandligi bilan o‘lchanadi. Bunda bosim quyidagicha o‘lchanadi:

$$P=\rho \cdot g \cdot h, \qquad (1.1)$$

bu yerda: $\rho$ - zichlik;
g - erkin tushish tezlanishi;
h - suyuqlik sathining balandligi.

Bosim quyidagi turlarga bo‘linadi:

**1. Mutlaq (absolyut) bosim** - bu jismga ta’sir etuvchi to‘liq bosimdir. U hech qanday asbob bilan o‘lchanmaydi, balki ifoda bilan aniqlanadi.

Agar ortiqcha bosimni o‘lchab olsak, mutlaq bosim quyidagi ifodadan aniqlanadi:

$$P_{mut}=P_{bar}+P_{man} \qquad (1.2)$$

Agar vakuum bosimni o‘lchab olsak, mutlaq bosim quyidagi ifodadan aniqlanadi:

$$P_{mut}=P_{bar} - P_{vak} \qquad (1.3)$$

**2. Barometrik bosim** - bu atmosfera bosimi, u barometr bilan o‘lchanadi - $P_{bar}$ ($P_{atm}$).

**3. Manometrik yoki ortiqcha bosim** - bu atmosfera bosimidan yuqori bo‘lgan bosim, u manometrlar bilan o‘lchanadi- $P_{man}$ ($P_{ort}$).

**4. Siyraklanish bosimi** - bu atmosfera bosimidan kichik bo‘lgan bosimdir. Agar idish ichidagi gazning bir qismini olib tashlasak, idish ichida siyraklanish hosil bo‘ladi. Bu bosimni vakuummetr bilan o‘lchanadi.

Bosimning turli o‘lchov birliklari orasidagi nisbatni quyidagi jadval orqali ko‘rishimiz mumkin.

1.1-jadval

| Birliklar | Pa | bar | kg k/sm$^2$ | mm sim.ust. | mm suv ust. |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 Pa | 1 | $10^{-5}$ | $1,02\cdot10^{-5}$ | $7,5024\cdot10^{-3}$ | 0,702 |
| 1 bar | $10^5$ | 1,02 | 1,02 | $7,5024\cdot10^{2}$ | $1,02\cdot10^{4}$ |
| 1 kg/sm$^2$ | $9,8\cdot10^4$ | 1 | 1 | 735 | $10^4$ |
| 1 mm sim.ust. | 133 | $1,36\cdot10^3$ | $1,36\cdot10^3$ | 1 | 13,6 |
| 1 mm suv.ust | 9,8067 | $10^{-4}$ | $7,35\cdot10^{-2}$ | $7,35\cdot10^{-2}$ | 1 |

**Harorat**. Harorat jismning qiziganlik darajasini ko‘rsatadigan kattalikdir.

Harorat ikki xil bo‘ladi:

1. Mutlaq harorat - T, K.
2. Empirik harorat- t, $^0$C

Hozirgi vaqtda ishlatiladigan asosiy harorat shkalalari Kelvin shkalasi - T, K, Syelsiy shkalasi - t $^0$C va Farangeyt shkalasi - t, $^o$F dir.

Turli harorat shkalalari orasidagi bog‘lanish quyidagichadir:

$t\ ^oF = 1{,}8\ t\ ^0C + 32$ $\qquad$ $t\ ^oR = 0{,}8\ t\ ^oC$

$T\ K = t\ ^0C + 273{,}15$ $\qquad$ $t\ ^oRa = 1{,}8\ (t\ ^oC + 273{,}15)$

**Solishtirma hajm.** Moddaning **solishtirma hajmi** moddaning massa birligida egallagan hajmidan iborat. Solishtirma hajm – *v*, jism massasi M bo‘lsa, to‘liq hajm *V* bilan ifodalansa, quyidagi nisbat bilan aniqlanadi:

$$v = \frac{V}{M}\ ; \quad m^3/kg \tag{1.4}$$

Moddaning solishtirma hajmi, odatda m$^3$/kg hisobida o‘lchanadi.

**Z i ch l i k**. Hajm birligidagi modda massasidir.

$$\rho = \frac{M}{V}\ , \ kg/m^3 . \tag{1.5}$$

## Masalalar

1. 1 m$^3$ metanning massasi ma’lum sharoitlarda 0,7 kg ga teng. Shu shart-sharoitlarda metanning zichligi va solishtirma hajmini aniqlang. Havoning bosimi barometr orqali 770 mm sim.ust.ga teng. Bu ko‘rsatkich 0 $^0$C da olingan. Mana shu bosimni N/m$^2$ va (bar) kattaliklarda ifodalang.

2. Bug‘ qozonida bosim P= 0,04 MPa, barometrik bosim 725 mm sim.ust.ga teng bo‘lganda mutlaq (absolyut) bosimni toping.

3. Bug‘ qozonidagi bug‘ning harorati 950 $^o$F ga teng. Bu haroratni $^0$C da ifodalang.

**Ideal gaz holati tenglamasi**

Ideal gazning holat tenglamasini keltirib chiqarish uchun ideal gazning asosiy qonunlarini esga olamiz.

Boyl-Mariott harorat o‘zgarmaganda solishtirma hajm bilan mutlaq bosim orasidagi bog‘lanishni aniqlagan. Bu qonun ingliz fizigi Boyl tomonidan 1664 yilda va fransuz ximigi Mariott tomonidan 1676 yilda ochilgan va quyidagicha ta’riflanadi: harorat o‘zgarmaganda, bosimlar nisbati, hajmlar nisbatiga teskari proporsional.

$$T = const ;\ PV = const$$

$$\frac{V_1}{V_2} = \frac{P_2}{P_1} \qquad (1.6)$$

Gey-Lyussak tomonidan yana bir qonun yaratilgan bo‘lib, u jismning bosimi o‘zgarmagan holni tekshirdi.

Bu qonun, bosim o‘zgarmaganda, mutlaq harorat bilan solishtirma hajm orasidagi bog‘lanishni ifodalaydi va quyidagicha ta’riflanadi: bosim o‘zgarmaganda, solishtirma hajmlar nisbati, haroratlar nisbatiga to‘g‘ri proporsional:

$$\frac{V_1}{V_2} = \frac{T_1}{T_2} \qquad (1.7)$$

Ko‘rilgan qonunlardan shu narsa ayon bo‘ldiki, har birida bitta parametr o‘zgarmas bo‘lib, qolgan ikkalasi orasida bog‘lanish aniqlangan. Har uchchala parametr orasidagi bog‘lanish esa quyidagi ko‘rinishga ega.

$$(p,v,T) = 0 \qquad (1.8)$$

Bu bog‘lanishni aniqlash gazlarning molekulyar-kinetik nazariyasiga asoslangan. Unda shunday deyiladi: bosim gaz molekulalari o‘rtacha kinetik energiyasining 2/3 qismiga to‘g‘ri proporsionaldir.

Shunga asoslangan holda quyidagicha yozamiz:

$$P = \frac{2}{3}\frac{n}{v}\frac{\overline{mw^2}}{2} \tag{1.9}$$

bunda: P - mutlaq bosim;
n - molekulalar soni;
v - 1 kg gazning hajmi;
m - molekulalar massasi;
w - o‘rtacha tezlik;
$\frac{\overline{mw^2}}{2}$ - molekulalarning o‘rtacha kinetik energiyasi.

Shu nazariyaga asosan, mutlaq harorat o‘rtacha kinetik energiyaga to‘g‘ri proporsional.

$$\frac{\overline{mw^2}}{2} = V \cdot T \tag{1.10}$$

bunda: T - mutlaq harorat;
V - proporsionallik koeffitsiyenti.

Shunga asoslangan holda quyidagicha yozamiz.

$$PV=\frac{2n}{3}BT \tag{1.11}$$

Agar yuqoridagi tenglamani gazning ikki holati uchun yozadigan bo‘lsak, ularning har biri uchun quyidagicha yoziladi.

$$p_1v_1=\frac{2}{3}nBT_1 \quad \text{va} \quad p_2v_2=\frac{2}{3}nBT_2 \tag{1.12}$$

Ifodani bo‘lish natijasida quyidagiga ega bo‘lamiz:

$$\frac{P_1V_1}{T_1}=\frac{P_2V_2}{T_2} \tag{1.13}$$

Bu tenglamadan shuni aytish mumkinki, solishtirma hajmning mutlaq bosimga bo‘lgan ko‘paytmasini mutlaq haroratga bo‘lgan nisbati o‘zgarmas sondir:

$$\frac{PV}{T} = const \qquad (1.14)$$

Bu 1 kg gazga keltirilgan o‘zgarmas kattalikni R bilan belgilab, gaz doimiysi deb ataymiz.

$$\frac{PV}{T} = R \,, \quad \text{J/kgK} \qquad (1.15)$$

PV=RT - ideal gazning holat tenglamasi deyiladi.

M kg gaz uchun holat tenglamasi:

$$PV=MRT \qquad (1.16)$$

1 kmol gaz uchun holat tenglamasi quyidagicha yoziladi:

$$p \cdot V_{\mu} = R_{\mu} \cdot T \qquad (1.17)$$

$R_{\mu}$ - universal gaz doimiysi:

8314 J/kmol K =8,314 kJ/kmol K

Har qanday gazning gaz doimiysi quyidagicha aniqlanadi:

$$R = \frac{R_{\mu}}{\mu_{газ}} \qquad (1.18)$$

μ - molekulyar massa.

Masalan:

Kislorodning gaz doimiysi:

$$R_{O_2} = \frac{8314}{\mu_{0_2}} = \frac{8314}{32} = 260 \text{ J/kg·K.}$$

Havoning gaz doimiysi:

$$R_{havo} = \frac{8314}{\mu_{хаво}} = \frac{8314}{29} = 287 \text{ J/kg·K .}$$

### Masalalar

4. Agar manometrning koʻrsatkichi p=0,245 mPa, bosim barometr orqali $P_{bar}$ = 93,325 Pa (700 mm sim.ust.)ga teng boʻlsa, u holda bugʻ qozonidagi mutlaq bosimni aniqlang.

5. Simobli barometr bilan oʻlchangan havo bosimi 765 mm sim.ust. ga, harorat $t=20^0$ C ga teng. Bosimni Pa ga aylantiring.

6. CO gazi berilgan boʻlib, uning bosimi 1 bar ga, harorati $15^0$ C ga teng. Shu gazning zichligini toping.

7. 1 kg azot 70 $^0$C harorat va 0,2 mPa bosimda qanday hajmni egallaydi?

## Termodinamikaning I qonuni. Termodinamik jarayonlar

Energiyaning saqlanish qonuniga binoan, energiya yoʻqdan bor boʻlmaydi, bordan yoʻq boʻlib ketmaydi, bir turdan ikkinchi turga oʻtadi. Bunday oʻtishda, energiya bir turining muayyan miqdori, ikkinchi tur energiyaning shunga teng miqdoriga aylanadi. Termodinamikaning birinchi qonuni mohiyati jihatidan energiyaning saqlanish qonunidir. U tizimga keltirilgan issiqlik miqdori, uning ichki energiyasi va tizimsining bajarilgan ishi orasidagi miqdoriy bogʻliqlikni belgilab beradi.

Shunga asoslanib, uni quyidagicha ta’riflash mumkin. Tizimga keltirilgan issiqlik miqdori, uning ichki energiyasini oʻzgartirish va ish bajarish uchun sarf boʻladi.

$$Q=(U_2 - U_1)+L \qquad (1.19)$$

Q - tizimga keltirilgan issiqlik miqdori;

$U_1$ - jarayon boshlanishidagi tizimning ichki

energiyasi;

$U_2$ - jarayon oxiridagi tizimning ichki energiyasi;

L - tizimning bajargan ishi.

Agar birinchi qonunni differensial shaklda ifodalasak va gaz bajargan ishni 1 kg gaz uchun taalluqli desak, u holda (1.19) tenglamani quyidagicha yozishimiz mumkin.

$$dq=du+d1 \tag{1.20}$$

$$dl=pdV \tag{1.21}$$

desak, unda tenglamani quyidagicha yozamiz:

$$dq=du+pdV \tag{1.22}$$

(1.22) tenglama termodinamikaning birinchi qonunini analitik ko‘rinishi ya’ni ichki energiya ko‘rinishidagi ifodasidir.

Endi termodinamikaning birinchi qonuni analitik ko‘rinishini entalpiya yordamida yozilishini ko‘rib chiqamiz. Buning uchun ikki sonning differensialligini yozamiz:

$$\mathrm{d}(pv)=pdv+vdp \tag{1.23}$$

undan

$$pdV=d(pV)\text{-}Vdp \tag{1.24}$$

(1.24) tenglamani hisobga olib,

$$dq=dU+d(pV)\text{-}VdR \tag{1.25}$$

(1.25) tenglamani hisobga olib, quyidagicha yozamiz:

$$dq=d(u+pV)\text{-}Vdp \tag{1.26}$$

$$u+pV=h \tag{1.27}$$

deb belgilaymiz, natijada quyidagi tenglamaga ega bo‘lamiz:

$$dq=dh-Vpd \tag{1.28}$$

(1.28) tenglama termodinamika birinchi qonunining entalpiya yordamida yozilishidir.

**Izoxorik jarayon**

Hajm o‘zgarmaydigan jarayonga izoxorik jarayon deyiladi.

$$V=const \tag{1.29}$$




a b

1.1-rasm. Izoxorik jarayonni *p-v* (a) va *T-s* (b) diagrammalarda ko‘rinishi

Parametrlar orasidagi bog‘lanish.

Buning uchun izoxorik jarayoni sodir bo‘lishida gazning 1 va 2-chi nuqtalari uchun holat tenglamasini yozamiz.

$$P_1V_1=RT_1 \tag{1.30}$$

$$P_2V_2=RT_2 \tag{1.31}$$

(1.30) va (1.31)ni bo‘lib quyidagini hosil qilamiz:

$$\frac{P_1}{P_2}=\frac{T_1}{T_2} \qquad (1.32)$$

Ichki energiyaning o‘zgarishi:

$$dU=C_v dT \qquad (1.33)$$

$$dU=Cv\,(T_2\text{-}T_1)=Cv(t_2\text{-}t_1) \qquad (1.34)$$

Jarayonning ishi:

$$L=\Big|_{V_1}^{V_2}\ pdV \qquad (1.35)$$

Termodinamikaning birinchi qonuniga binoan

$$dq=dU+dl$$

$V$ = const jarayon bo‘lgani uchun,

$dl=o$ $\qquad$ $dq=du,$ $\qquad$ $q_v=C_v\,dt,$

Jarayonning tahlilidan ma’lumki, sarflangan issiqlik jarayoni faqat ichki energiyaning o‘zgarishi uchun sarf bo‘ladi.

**Masalalar**

8. Boshlang‘ich parametrlari 0,3 MPa, $15^0$C va 0,8 $m^3$ bo‘lgan havoning bosimini doimiy hajmda to 0,1 MPa gacha kamaytirish uchun qanaqa haroratgacha sovitish kerak? Buning uchun qancha issiqlikni olib ketish kerak?

Havoning issiqlik sig‘imini doimiy deb hisoblang.

Yechish:

1. Holatning tenglamasidan havoning massasini topamiz:

$$M=\frac{P_1V_1}{RT_1}=\frac{0{,}3\cdot10^6\cdot0{,}8}{287\cdot288}=2{,}9 \quad \text{kg.}$$

2. Oxirgi harorat

$\frac{P_1}{P_2}=\frac{T_1}{T_2}$ $T_2=\frac{P_2 T_2}{P_1}=\frac{0{,}1-288}{0{,}3}=96K;\quad t_2=-177^0 C$

3. Olib ketilishi kerak bo‘lgan issiqlik

$Q=MC_{vm}\,(t_2\text{-}t_1)$ bu yerda,

$S_{vm}=\frac{\mu C_v}{\mu}=\frac{20{,}93}{28{,}95}=0{,}722$

$Q_v=2{,}9\cdot 0{,}722\cdot 10^3(-177+15)=-329\ kJ$

9. Yopiq idishda harorati $t_1=10^0$C va siyraklanishi $P_1$=20 mm sim.ust. bo‘lgan gaz joylashgan. Barometr 75 kPa ni ko‘rsatyapti. Gaz sovitilgandan keyin siyraklanish 150 mm sim.ust. ga teng bo‘lib qoldi.

Gazning oxirgi haroratini toping.

10. Hajmi $V=0{,}5m^3$ idishda, bosimi $P_1$=6 MPa va harorati $t_1=527^0$ C $CO_2$ gazi joylashgan. Agar undan 420 kJ issiqlik olib ketilsa, bosim qanchaga o‘zgaradi?

**Izotermik jarayon**

Harorat o‘zgarmaydigan jarayonga izotermik jarayon deyiladi, tenglamasi quyidagicha yoziladi:

$$T=const \tag{1.36}$$

1-chi va 2-chi holatlar o‘zgarishidagi holat tenglamasini yozamiz:

$$p_1V_1=RT_1 \tag{1.37}$$

$$p_2V_2=RT_2 \tag{1.38}$$

(1.37) ni (1.38) ga bo‘lamiz:

$$\frac{P_1}{P_2}=\frac{V_2}{V_1} \tag{1.39}$$

(1.39) Boyl- Mariott qonunining analitik ifodasidir.




a b

1.2-rasm. Izotermik jarayonni *p-v* (a) va *T-s* (b) diagrammalarda ko‘rinishi

Izotermik jarayonni P-V va T-s diagrammasini quyidagi chizmalarda chizamiz.

T=const bo‘lgani uchun $\Delta T=0$ bo‘ladi. Shuning uchu $\Delta U=C_v$

$$(T_2-T_1)=0 \tag{1.40}$$

Jarayonning bajarilgan ishini quyidagicha yozamiz:

$$dl_p=pdV \tag{1.41}$$

(1.41) ni integrallasak

$$L_p=\int_{v_1}^{v_2} pdV \tag{1.42}$$

$\frac{RV}{V}$=RT bundan R=$\frac{RT}{V}$ ni aniqlaymiz va olib borib (1.42) ga qo‘yamiz.

$$L=\int_{v_1}^{v_2} RT\frac{dV}{V} \tag{1.43}$$

$$L=RT\,\ell n\,\frac{V_1}{V_2} \tag{1.44}$$

Jarayonning entropiyasining o‘zgarishini quyidagicha yozamiz:

$$\Delta S=R\ell n\,\frac{V_2}{V_1} \qquad (1.45)$$

$$\Delta S=Rn\,\ell\frac{P_1}{P_2} \qquad (1.46)$$

T=const bo‘lgani uchun dU=0 bo‘ladi, shuning uchun

$$dq=dl \qquad (1.47)$$

Izotermik jarayonda keltirilgan issiqlik ish bajarish uchun sarf bo‘ladi.

**Masalalar**

11. 1 kg havoni izotermik siqish natijasida bosimi 0,1 MPa dan to 0,5 MPa gacha ko‘tarilyapti. Hajmining kamayishini 10 $^0$C va 100 $^0$C haroratlar uchun aniqlang.

Yechish:

a) 10 $^0$C uchun holat tenglamasidan

$$v_1=\frac{RT}{P}=\frac{287{,}195\cdot 283}{0{,}1\cdot 10^6}=0{,}8128\ m^3/kg$$

$$v_1=\frac{RT}{P}=\frac{287{,}195\cdot 283}{0{,}5\cdot 10^6}=0{,}1626\ m^3/kg$$

$v_1$-$v_2$= 0,65 m$^3$/kg

b) 100 $^0$C uchun holat tenglamasidan

$$v_1=\frac{287{,}195\cdot 373}{0{,}1\cdot 10^6}=1{,}07\ m^3/kg$$

$$v_2=\frac{287{,}195\cdot 373}{0{,}5\cdot 10^6}=0{,}21\ m^3/kg$$

$v_1$-$v_2$= 0,86 m$^3$/kg.

12. Hajmi 40 l ballonda joylashgan va mutlaq bosimi 10 MPa harorati t=15 $^0$C bo‘lgan azot bilan, sig‘imi 100 sm$^3$ elektr lampa kolbasining qanchasini to‘ldirish mumkin, agar kolbaning ichida, azot o‘zining oldingi haroratida 200 mm sim. ust. ga teng siyraklanishga ega bo‘lishi kerak bo‘lsa.

13. Silindrda porshen tagida mutlaq bosimi $P_1$= 0,12 MPa havo joylashgan. Agar porshenga qo‘shimcha ravishda G = 5 kg yuk qo‘yilsa, porshenning siljishini va izotermik siqish jarayonining oxiridagi $P_2$ bosimini toping.

Porshenning diametri d=100 mm, boshlang‘ich holatining balandligi $h_1$=500 mm.

**Izobarik jarayon**

Termodinamik jarayonda bosim o‘zgarmasdan qoladigan jarayonga izobarik jarayon deyiladi va quyidagi tenglama orqali yoziladi, R=const.

Bu jarayonni ishchi va issiqlik diagrammada quyidagicha chiziladi:




1.3-rasm. Izobarik jarayonni *p-v* (a) va *T-s* (b) diagrammalarda ko‘rinishi

Gazlarning holat tenglamasiga binoan, boshlang‘ich va oxirgi nuqtalar uchun:

$$P_1 V_1 = RT_1 \quad (1.48)$$

$$P_2 V_2 = RT_2 \quad (1.49)$$

(1.48) ni (1.49) ga bo‘lib, quyidagini hosil qilamiz.

$$\frac{V_1}{V_2}=\frac{T_1}{T_2}; \qquad \frac{V_1}{T_1}=\frac{V_2}{T_2}\frac{V}{T}=\text{const} \tag{1.50}$$

Gey-Lyussak qonuni

Ichki energiyaning o‘zgarishi quyidagicha yoziladi:

$$dU=S_v dT\ ; \quad \Delta U=C_v(T_2-T_1)=C_v(t_2-t_1) \tag{1.51}$$

Jarayonning ishini quyidagicha yozamiz.

$$dl=pdV, \qquad 1=p(V_2-V_1) \tag{1.52}$$

Jarayonni issiqligi:

$$dq=dU+dl \qquad (1.53);$$

$$Q_p=C_p dT \qquad (1.54);$$

$$Q_p=C_p(T_2-T_1) \qquad (1.55).$$

Izobarik jarayonda berilgan issiqlik miqdori qisman ish, qisman ichki energiyaning o‘zgarishi uchun sarflanadi.

## Masalalar

14. Qozon qurilmasining havo qizitgichida havo $20^0$C dan to $250^0$C gacha, 0,1 MPa doimiy mutlaq bosimda isitilayapti. Havoning issiqlik sig‘imining haroratga bog‘liqligini hisobga olgan holda, 1 kg havoni isitish uchun sarf bo‘ladigan issiqlikni va havoning kengayishi natijasida bajariladigan solishtirma ishni aniqlang.

15. Gazga, doimiy bosimda keltirilayotgan issiqlik, uning ichki energiyasini o‘zgarishiga va ish bajarishga sarf bo‘layapti. Agar izobar qizdirilayotgan 1 kg havoning kengayish ishi 20,5 kJ ni tashkil qilsa, keltirilayotgan issiqlik miqdorini va havo haroratining o‘zgarishini aniqlang. Issiqlik sig‘imini doimiy deb hisoblang.

**Adiabatik jarayon**

Tizimga issiqlik keltirilmasligi va undan issiqlik olinmasligi uchun $\Delta S=0$, binobarin $dq=0$, shuning uchun entropiya o‘zgarmay qoladi, $S = const$.

Ko´rib turibmizki, bu jarayonda P ham, V ham, T ham o‘zgaradi. Bular orasidagi bog‘lanishni topish uchun termodinamikaning birinchi qonunini yozamiz:

$$dq = c_v dT - vdP \tag{1.56}$$

$$dq = c_v dT + Pdv \tag{1.57}$$

(1.56) ni (1.57) ga bo´lamiz:

$$\frac{c_p dT}{c_V dT} = -\frac{vdP}{Pdv} \quad \text{yoki} \quad \Delta S = c_p \ln\frac{v_2}{v_1} + c_V \ln\frac{P_2}{P_1} \tag{1.58}$$

$$\frac{c_p}{c_V} = k \tag{1.59}$$

k - adiabata ko´rsatgichi

$$\ln\frac{P_2}{P_1} = k\ln\frac{v_2}{v_1}; \qquad \frac{P_2}{P_1} = \left(\frac{v_2}{v_1}\right)^k \tag{1.60}$$

$$P_1 v_1^k = P_2 v_2^k$$

bundan:

$$Pv^k = const \tag{1.61}$$

bu ifoda adiabatik jarayonning tenglamasi deyiladi. Endi parametrlar orasidagi bog‘lanishni topamiz:

Bosim va hajm orasidagi bog´lanish:

$$\frac{P_2}{P_1} = \left(\frac{v_1}{v_2}\right)^k$$

Haroratva hajm orasidagi bog´lanish:

$$\frac{T_2}{T_1} = \left(\frac{v_1}{v_2}\right)^{k-1}$$

Harorat va bosim orasidagi bog´lanish:

$$\frac{T_2}{T_1} = \left(\frac{P_2}{P_1}\right)^{\frac{k-1}{k}}$$




a b

1.4-rasm. a – adiabatik jarayonning *P-v* diagrammada ko´rinishi; b-adiabatik jarayonning *T-s* diagrammada ko´rinishi

Ichki enyergiyaning o‘zgarishi:

$$\Delta u + l = 0, \quad \Delta u = c_v (T_2 - T_1) \qquad (1.62)$$

Jarayonning ishi:

$$l = \frac{R}{k-1}(T_1 - T_2) = \frac{1}{k-1}(P_1 v_1 - P_2 v_2) \qquad (1.63)$$

Jarayonning issiqligi

$$q=0$$

Entropiyaning o‘zgarishi

$$\Delta s=0$$

Bu jarayonda ish ichki enyergiyaningo‘zgarishi hisobiga amalga oshiriladi.

## Masalalar

16. 1 kg havo boshlang‘ich harorati $15^0$C va boshlang‘ich bosimi 1 bar bilan adiabatik siqiladi. Ishni, oxirgi hajmni va oxirgi haroratni aniqlang.

Adiabatik jarayondagi parametrlar orasidagi bog‘lanishdan quyidagini topamiz.

$$\frac{T_2}{T_1}=(\frac{P_2}{P_1})^{\frac{\kappa-1}{\kappa}}$$

bundan: $T_2=T_1(\frac{P_2}{P_1})^{\frac{\kappa-1}{\kappa}}$ $k$=1,4 deb qabul qilamiz.

$T_2=288\cdot 8^{\frac{0,4}{1,4}}=288\cdot 8^{0,286}=288\cdot 10811=521$ K

$T_2=521-273=248^0$C.

Sarflangan ish quyidagi ifodadan aniqlanadi:

$$\lambda=\frac{R}{k-1}(T_1-T_2)=\frac{0,287}{0,4}(288-521)=-167,2 \text{ kJ/kg.}$$

Oxirgi hajmni holat tenglamasidan topamiz:

$P_1V_1= RT_2$ dan: $V_2=\frac{RT_2}{P_2}=\frac{287\cdot 521}{8\cdot 10^5}=0,74$ $m^3$/kg

17. Havo 4,5 bar bosim bilan 1,2 bar bosimgacha kengayganda, uning harorati – 45 $^0$C gacha soviydi. Boshlang‘ich haroratni va 1 kg havoning bajargan ishini aniqlang.

18. $t_1=25^0$C haroratli havo adiabatik sovishi natijasida uning harorati $t_2=-55^0$C bo‘ladi, bosim 1 bar gacha kamayadi. Boshlang‘ich bosimni, 1 kg havoning kengayishidagi ishini toping.

**Politropik jarayon**

Jarayonning tenglamasi.

$$Pv^n = const$$

$n= \pm\infty$ o‘zgaradi.

Tenglamani keltirib chiharish uchun termodinamikaning birinchi qonunining ham ichki enyergiyaning o‘zgarishi yordamida yozilishi ifodasini ko´ramiz:

$$dq=c_n dT=c_V dT+Pdv \tag{1.64}$$

$$q=c_n dT=c_p dT-vdP \tag{1.65}$$

(1.64) ni (1.65) ga bo´lamiz:

$$\frac{(c_n - c_V)dT}{(c_n - c_P)dT} = -\frac{vdP}{Pdv} \qquad c_n = c_V \frac{n-k}{n-1}$$

bu yerda $c_n$ – politropik jarayonning issiqlik sig´imi

$$\frac{c_n - c_V}{c_n - c_P} = -\frac{v}{P}\frac{dP}{dv}$$

$$\frac{c_n - c_V}{c_n - c_P} = n \tag{1.66}$$

deb belgilasak, (n-politropik ko´rsatkich)

$$n = -\frac{vdP}{Pdv}$$

va (1.66) ifodani integrallaymiz:

$$\ln\frac{P_2}{P_1} = n\ln\frac{v_2}{v_1} \;;$$

undan $Pv^n$ =const hosil bo´ladi, ushbu ifoda politropik jarayonning tenglamasi deyiladi.

Parametrlar orasidagi bog‘lanishni topamiz:
Bosim va hajm orasidagi bog´lanish:

$$\frac{P_2}{P_1} = \left(\frac{v_1}{v_2}\right)^n$$

Haroratva hajm orasidagibog´lanish:

$$\frac{T_2}{T_1} = \left(\frac{v_1}{v_2}\right)^{n-1}$$

Harorat va bosim orasidagi bog´lanish:

$$\frac{T_2}{T_1} = \left(\frac{P_2}{P_1}\right)^{\frac{k-1}{k}} ; \quad \frac{T_2}{T_1} = \left(\frac{P_2}{P_1}\right)^{\frac{n-1}{n}}$$




a b

1.5-rasm. Politropik jarayonning *P-v* (a) va *T-s* (b) diagrammada ko´rinishi

Har bir jarayon uchun politropik korcatkichning qiymati:

| | |
|---|---|
| n=0 | P=const |
| n=1 | Pv=const |

$$n=k \qquad Pv^k=const$$

$$n=\pm\infty \quad V=const$$

3. Ichki enyergiyaningo‘zgarishi: $\Delta u = c_V \Delta T$
4. Jarayonning ishi:

$$l_{pol} = \frac{R}{n-1}(T_1 - T_2) \tag{1.67}$$

$$l_{pol} = \frac{1}{n-1}(P_1 v_1 - P_2 v_2) \tag{1.68}$$

$$l_{pol} = \frac{RT}{n-1}[1 - (\frac{P_2}{P_1})^{\frac{n-1}{n}}] \tag{1.69}$$

5. Jarayonning issiqligi

$$q = c_n\,(t_2 - t_1) \tag{1.70}$$

6. Entropiyaningo‘zgarishi

$$\Delta s = c_n \ln \frac{T_1}{T_2} \tag{1.71}$$

Bu jarayonni tahlil qilish shuni ko´rsatadiki, politropik jarayon eng asosiy jarayon bo´lib qolgan, ko´rib chiqilgan hamma jarayonlar politropa ko´rsatgichining o‘zgarishi, ya’ni $n=\pm\infty$ gacha natijasida istalgan bir jarayonga kelishi mumkin, uning har birini tavsifini topish mumkin bo´ladi. Bu jarayonni ko´rib chiqishda uni uchta guruhga bo´lib keltirilgan va olib ketilgan issiqlik miqdorini manfiy yoki musbat ekanligini aniqlash mumkin bo´ladi.

**Kengayish jarayoni:**

birinchi guruh $n<1$- issiqlik keltiriladi $q>0$, gazning Ichki enyergiyasi ortadi, $\Delta U>0$;

ikkinchi guruh: $k>n>1$ - issiqlik keltiriladi $q>0$, gazning Ichki enyergiyasi kamayadi, $\Delta U<0$;

uchinchi guruh: n>k - issiqlik olib ketiladi q<0, gazning Ichki enyergiyasi kamayadi, $\Delta U<0$.

**Siqilish jarayoni:**

birinchi guruh: n<1 - issiqlik olib ketiladi, gazning ichki enyergiyasi kamayadi.

ikkinchi guruh: k>n>1 - issiqlik olib ketiladi, gazning ichki enyergiyasi ortadi.

uchinchi guruh: n>k - issiqlik keltiriladi, gazning Ichki enyergiyasi ortadi.

Shunday qilib, biz asosiy jarayonlarning tahlilini ko´rib chiqdik.

## Masalalar

19. Ikki atomli gaz bilan politropik jarayon bajariladi. Politrop ko‘rsatkichi 1,18. Harorat 150 $^0$C dan -14 $^0$C gacha pasayadi. Buning natijasida 149 kJ/kg issiqlik sarflanadi. Qanday gaz ekanligini aniqlang.

Politropik jarayonda issiqlikni quyidagi ifodadan aniqlanadi.

$$Q=c_V\frac{n-k}{n-1}(t_2-t_1)$$

$$149=c_V\frac{1{,}18-1{,}4}{1{,}18-1}(-14-150)$$

$$149=c_V\frac{-0{,}22}{0{,}18}(-164)$$

$$149=200C_V$$

$$c_V=\frac{149}{200}=0{,}745 \text{ kJ/kg k}$$

Issiqlik sig‘imining qiymati $c_V$=0,745 kJ/kg·K

Endi μ ni topamiz:

$$\mu=\frac{\mu c_V}{c_V}=\frac{20{,}33}{0{,}745}=28 \text{ kg/kmol.}$$

Demak, azot gazi ekan.

20. 1 kg argon gazi berilgan bo‘lib, uning boshlang‘ich bosimi 1,8 MPa bo‘lib, politropik jarayon bajarilishi natijasida uning bosimi $P_2=2P_1=3{,}6\cdot10^6$

Pa gacha o‘zgaradi va hajmi $V_2$=0,1 $m^3$/kg gacha o‘zgaradi. Bajarilgan ishni va issiqlikni aniqlang.

21. 1 kg azotni politrop siqish natijasida 100 kJ issiqlik olib ketilyapti va 150 kJ ish sarflanayapti. Agar gazning boshlang‘ich harorati $15^0$C bo‘lsa, uning oxirgi haroratini toping.

**Termodinamikaning II qonuni. Karno sikli**

Termodinamikaning ikkinchi qonuni esa fizik jarayonning yo‘nalishini anglatuvchi qonundir.

Ma’lumki, issiqlik miqdori qizitilgan jismdan unga nisbatan sovuqroq jismga o‘tadi. Termodinamikaning ikkinchi qonuni energiyaning bir turdan ikkinchi turiga o‘tishiga ega bo‘lgan jarayonlarga taalluqlidir. Masalan, biror qattiq jism yuqoridan yerga tushayotganda, uning potensial energiyasi kinetik energiyaga aylana boradi va kelib yerga urilgan paytda, uning mexanik energiyasi issiqlik energiyasiga aylanadi. Umuman, ko‘plab o‘tkazilgan tajribalar shuni ko‘rsatadiki, energiyaning barcha turi issiqlik energiyasiga to‘la o‘tishi mumkin, ammo issiqlik energiyasi boshqa turdagi energiyaga qisman o‘tadi. Tajribalardan olingan bu ikki dalil termodinamikaning ikkinchi qonuni ta’riflashga imkon beradi. Bu qonun to‘la fizik jarayonlarning yo‘nalishini aniqlaganligi sababli, unga turlicha bir-biriga ekvivalent bo‘lgan ta’riflar berilgan.

Klauzius termodinamikaning ikkinchi qonunining quyidagicha ta’riflaydi: Issiq jismdan sovuq jismga issiqlik miqdori berishdan tashqari hech qanday o‘zgarish ro‘y bermaydigan jarayon qaytmas jarayon bo‘ladi, yoki boshqacha qilib aytganda, tizimda hech qanday o‘zgarish bo‘lmay turib issiqlik miqdori o‘z-o‘zicha sovuq jismdan unga nisbatan issiq bo‘lgan jismga o‘tmaydi.

Karno sikli to‘rtta jarayondan tashkil topgan bo‘lib, bulardan ikkitasi izotermik kengayish va izotermik torayish, adiabatik kengayish va adiabatik torayish jarayonlari ostida (1.6-rasm) **1, 2, 3, 4** nuqtalarida kesishadi. Shu 12341 sikli Karno sikli bo‘ladi. Karno siklini hosil qilish uchun, isitgich, sovitgich va ishchi jism bo‘lishi lozim. Ishchi jism sifatida bir mol ideal gazni olinadi.




a b

1.6-rasm. Issiqlik dvigateli uchun Karno siklining *P-v* (a) va *T-s* (b) diagrammalarda ko‘rinishi

Har bir izotermik jarayon vaqtida (rasmda 1-2, 3-4 egri chiziqlar), issiqlik manbaining (isitgich yoki sovitgichning) harorati ishchi jism haroratiga teng qilib olinadi, aks holda issiqlik almashinuvi qaytmas jarayonni beradi.

Tizim (ishchi jism) 1 ($P_1$, $V_1$) holatidan 2 ($P_2$, $V_2$) holatiga izotermik ($T=T_1$) o‘tsin. U holda, tizim qabul qiladigan issiqlik miqdori ish bajarishga sarf bo‘ladi,

$$Q_1 = L_1 = RT_1 Ln\frac{V_2}{V_1}. \tag{1.72}$$

So‘ngra, tizimni 2 ($P_2$,$V_2$) holatidan 3 ($P_3$,$V_3$) holatigacha adiabatik kengaytiramiz. Bu holda, tizim ichki energiya hisobiga ish bajarib, tizimninng harorati $T_1$ dan $T_2$ gacha pasayadi ($T_1>T_2$):

$$L = C_V(T_1 - T_2). \tag{1.73}$$

Endi 3 ($P_3$,$V_3$) holatidan 4 ($P_4$,$V_4$) holatigacha tizimni izotermik siqamiz. Bunda tizimning hajmi kichrayganligi tufayli, uning harorati ko‘tarilishga intiladi. Lekin, jarayon izotermik bo‘lganligi sababli, tizim ma’lum bir $Q_2$ issiqlik miqdorini sovitgichga uzatadi:

$$Q_2 = L_3 = RT_2 Ln\frac{V_4}{V_3}. \qquad (1.74)$$

Oxirida, tizimni 4 ($P_4,V_4$) holatdan, 1 ($R_1V_1$) holatga kelgunga qadar, adiabatik siqiladiki, uning harorati $T_2$ dan $T_1$ gacha ko‘tariladi. Bu holda bajariladigan ish esa,

$$L_4=c_V\,(T_4-T_1) \qquad (1.75)$$

bo‘ladi.

Shunday qilib, sikl davomida umumiy energiya almashinuvi quyidagicha xarakterlanadi: tizim yuqori haroratga ega bo‘lgan manbadan $Q_1$ issiqlik miqdorini qabul qiladi. Shu issiqlik miqdorining $Q_1 \cdot \frac{T_1}{T_2}$ - qismi sovitgichga uzatiladi, qolgan $Q_1 \cdot \frac{T_1 - T_2}{T_1}$ - qismi esa, tizimning tashqi muhit ustidan ish bajarishiga sarf bo‘ladi.

Yuqorida biz tekshirgan ideal gaz uchun, kvazistatik Karno siklininng foydali ish koeffitsiyenti quyidagi ko‘rinishga ega bo‘ladi.

$$\eta_t^{\kappa} = \frac{l_4}{q_1} = \frac{q_1 - q_2}{q_1} = 1 - \frac{q_2}{q_1} = 1 - \frac{T_2}{T_1} \qquad (1.76)$$

(7.5) ifodasidan ko‘rinib turibdiki, Karno siklining foydali ish koeffitsiyentining qiymati $T_1$ va $T_2$ larning o‘zgarishiga bog‘liq ekan.

**Masalalar**

22. Bosimi P=8 bar va t=250$^0$C bo‘lgan 1 kg kislorodning entropiyasini aniqlang. Issiqlik sig‘imi o‘zgarmas deb hisoblang.

23. Haroratlari $t_1$=627 $^0$C va $t_2$=27 $^0$C bo‘lgan 1 kg havo Karno siklini bajaradi, bunda eng yuqori bosim 60 bar, eng quyi esa 1 bar ga teng.

**Bug‘ turbina qurilmalari**

Hozirgi zamon issiqlik elektr stansiyalarida ish bajarish jarayoni ishchi jism bo‘lgan suv bug‘ini ishlatish bilan, uning issiqlik energiyasini mexanik

energiyaga aylantirish yo‘li bilan birga olib boriladi. Bug‘ni hosil qilish bug‘ generatorlarida olib boriladi. Kimyoviy tozalangan suv va yoqilg‘i bug‘ qozoniga yuborilib, u yerda yonish jarayoni amalga oshiriladi, shuning hisobiga bug‘ qozonning quvurlaridagi suv qaynay boshlaydi, suv bug‘ aralashmasi hosil bo‘ladi. Hosil bo‘lgan aralashma bug‘ qozonning barabaniga tushib, u yerda suv va bug‘ bir-biridan ajraladi. Bug‘ bug‘ qizdirgichga yuboriladi. U yerda bug‘ yanada qizdirilib, o‘ta qizigan bug‘ga aylantiriladi. O‘ta qizigan bug‘ turbinaning parraklariga urilib harakat hosil qiladi, ya’ni bug‘ning issiqlik energiyasi avval kinetik energiyaga (turbina soplosida), so‘ngra mexanik energiyaga aylanadi. Ishlatilib bo‘lingan bug‘ juda kichik bosimda bo‘lgani uchun kondensatorga kelib tushadi va qaytadan suvga aylanadi, bunday massani kondensat deyiladi. U nasos orqali bakka yig‘ilib, so‘ngra ta’minot nasos orqali isitgichga yuborilib, u yerda ma’lum haroratgacha isitilgan holda yana bug‘ qozoniga yuboriladi va bu aylanma jarayon yana davom etadi.




1.7-rasm. Bug‘ turbina qurilmasining chizma tasviri:
1-bug‘ qozoni; 2-bug‘ qizdirgich; 3-bug‘ turbinasi; 4-elektr generator; 5-kondensator; 6-kondensat nasosi; 7-bak; 8-ta’minlovchi nasos; 9-isitgich.

Bunday siklni Renkin sikli deyiladi. Uning FIKi quyidagicha aniqlanadi:

$$h_t = \frac{h_1 - h_2}{h_1 - h_2^{'}} \qquad (1.77)$$

bu yerda: $h_1$, $h_2$ - turbinadagi adiabatik kengayish jarayoni sodir bo‘lishidagi bug‘ning boshlang‘ich va oxirgi entalpiyasi.

$h_2^{'} = S_{pk} t_2$ - $P_k$ bosimdagi qaynayotgan suvning entalpiyasi.




a b

1.8-rasm. Renkin siklining P-V (a) va T-s (b) diagrammalari

Bu ifodaga kattaliklarni suv bug‘ining diagrammasidan olinadi. Keyingi vazifa shu siklning FIKni oshirishdan iborat. Buning uchun ishlatilayotgan bug‘ni ikkilamchi qizdiriladi, ya’ni turbinaning yuqori bosim qismida ishlatilgan bug‘ oraliq qizdirgichda qizdirilib, turbinaning past bosimli qismiga yuboriladi. Bunday siklning ishlatilishi natijasida Renkin siklining FIK bir necha foizga ortadi. Diagrammadagi chiziqlar quyidagi termodinamik jarayonlarni ifodalaydi: 1-2 -turbinadagi adiabatik kengayish jarayoni; 2-3 -kondensatordagi ish jarayoni; 3-4 -nasos ishi; 4-5 - ekonomayzer ishi; 5-6 - bug‘ qozonida bug‘ hosil bo‘lishi; 6-1-bug‘ning bug‘ qizdirgichda qizdirilishi.

**Oraliq qizdirish**

Renkin siklini FIK ni oshirish uchun bug‘ni oraliq qizdirgichda qizdiriladi, ya’ni turbinaning yuqori bosimli qismida ishlatilgan bug‘ni oraliq qizdirgichda qizdirilib, uning haroratini oshirib, so‘ngra yuqori haroratli bug‘ni turbinaning keyingi qismlariga yuboriladi. Buning natijasida bug‘ turbina qurilmasining FIK 6-8 % ortadi.




a b

1.9-rasm. a) bug‘ni oraliq qizdirishning chizma tasviri; b) Oraliq qizdirishning T-s diagrammasi:

1-bug‘ qozoni; 2- bug‘ qizdirgich; 3-oraliq qizdirgich; 4-turbinaning yuqori bosimli qismi; 5-turbinaning past bosimli qismi; 6-elektr generator; 7-kondensator; 8-kondensat nasosi; 9-bak; 10-ta’minlovchi nasos; 11- isitgich.

## Bug‘ turbina qurilmalarida suvni regenerativ isitish

Suvni regenerativ isitishda isitgichlar o‘rnatilib, shu isitgichlarda turbinaning yuqori bosimli qismidan bug‘ yuborilib uning harorati hisobiga isitgichlardagi kondensat ma’lum haroratgacha isib, so‘ngra bug‘ qozoniga yuboriladi.



1.10-rasm. Suvni regenerativ isitilishining chizma tasviri:

1-bug‘ qozoni; 2-bug‘ qizdirgich; 3-bug‘ turbinasining yuqori bosimli qismi; 4- bug‘ turbinasining o‘rtacha bosimli qismi; 5- bug‘ turbinasining past bosimli qismi; 6- elektr generator; 7- kondensator; 8-kondensat nasosi; 9-past bosimli isitgich; 10- o‘rtacha bosimli isitgich; 11- yuqori bosimli isitgich.

Hosil bo‘lgan bug‘ bug‘ qizdirgichda qizitilib, turbinaning yuqori bosimli qismiga yuboriladi. Bug‘ni regenerativ qizdirish, bug‘ning ikkilamchi isitilishi Renkin siklining FIKni sezilarli darajada oshiradi. Suvni regenerativ isitishning chizma tasviri quyidagi ko‘rinishga ega.

**Masalalar**

24. Turbinadan avvalgi parametrlari $P_1$=90 at, kondensatordagi bosim $P_2$=0,04 at. Agar nisbiy ichki FIK. $\eta_{oi}$=0,84 bo‘lsa, turbinada kengaygandan keyingi bug‘ning holatini aniqlang.

Yechish:

Mumkin bo‘lgan issiqlik tushishini aniqlaymiz.

$H_0=h_1-h_2=329{,}7$ kkal/kg.

Haqiqiy issiqlik tushishi:

$H_i=h_0\ \eta_{oi}=329{,}7\cdot 0{,}84=276{,}9$ kkal/kg=1160,2 kJ/kg.

Turbinadan avvalgi entalpiya:

$H_{2x}=h_1-H_i=808{,}2-276{,}9=531{,}3$ kkal/kg=1426 kJ/kg.

25. Regeneratsiyasiz ishlaydigan quvvati $N_0$=250 mVt, bosimi $P_1$=235 ata, t=556$^0$C, $P_2$ =0,35 ata bo‘lgan o‘ta qizigan bug‘ning kondensasion turbinadagi soatlik sarfi va solishtirma sarfini aniqlang. Turbinaning FIK $n_{oi}$=0,85, mexanik FIK $n_m$ =0,98, elektr generatorning FIK $n_1$=0,37.

26. Boshlang‘ich parametrlari $P_1$=90, t=480$^0$C va oxirgi bosimi $P_2$=0,04 at bo‘yicha ishlaydigan bug‘ turbinasining mutlaq ichki FIK ni aniqlang, agar nisbiy ichki FIK $\eta_{oi}$=0,82 bo‘lsa.

27. Bug‘ turbina qurilmasi Renkin sikli bo‘yicha quyidagi parametrlar bilan ishlaydi: $P_1$= 9 MPa, $t_1$ =535$^0$C, kondensator-dagi bosim $P_2$= 40 kPa. Turbina va ta’minlovchi nasosning ishini, ta’minlovchi nasos ishlaganda va ishlamagandagi termik FIKlarini hamda ularning farqlarini aniqlang.

28. Boshlang‘ich parametrlari $P_1$= 20 bar, $t_1$ =400$^0$C, kondensatordagi bosim $P_2$=0,04 bar bo‘lgan suv bug‘i Renkin sikli bo‘yicha ishlaydi. Shu siklning bajargan ishini toping.

# I BO‘LIM BO‘YICHA MUSTAQIL ISHLAR

**Masala N1.** Gaz aralashmasi quyidagi foizda berilgan. Quyidagilarni aniqlang:

1) Aralashmaning molyar massasini, gaz doimiysini, zichligini, normal sharoitdagi solishtirma hajmini;

2) $t_1$ dan $t_2$gacha bo‘lgan haroratlardagi molyar, hajmiy, massaviy issiqlik sig‘imlarini.

Aralashmaning tarkibini shifrning oxirgi soni bilan 1-jadvaldan; $t_1$ va $t_2$ larni esa shifrning oxirigidan avvalgi soni bilan 2-jadvaldan olinsin.

1-jadval

| ID shifri-ning oxirgi soni | Gazning nomi | Tarkib, hajmiy, % | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | $SO_2$ | $O_2$ | $N_2$ | $N_2O$ | $N_2$ | SO |
| 1 | Quruq tutun gazi | 20 | 2 | 75 | - | - | 3 |
| 2 | Quruq tutun gazi | 18 | 4 | 78 | - | - | - |
| 3 | Quruq tutun gazi | 14 | 3 | 83 | - | - | - |
| 4 | Quruq tutun gazi | 15 | 3 | 82 | - | - | - |
| 5 | Nam tutun gazi | 10 | 8 | 70 | 12 | - | - |
| 6 | Nam tutun gazi | 12 | 6 | 74 | 8 | - | - |
| 7 | Nam tutun gazi | 11 | 8 | 71 | 8 | - | 2 |
| 8 | Domna gazi | 12 | - | 59 | - | 2 | 27 |

| 9 | Generator gazi | 6 | 0,2 | 52,8 | - | 13 | 28 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 0 | Generator gazi | 8 | 0,2 | 50 | - | 11,8 | 30 |

2-jadval

| Ko‘rsat-kichlar | ID shifrining oxiridan avvalgi soni | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 0 |
| Aralashma-ning bosh-lang‘ich harorati $t_1$, $^0$C | 100 | 300 | 500 | 800 | 200 | 400 | 600 | 900 | 700 | 1000 |
| Aralash-maning oxirgi harorati $t_2$, $^0$C | 500 | 900 | 1400 | 1200 | 1100 | 800 | 1300 | 1500 | 1600 | 2000 |

**Masala N 2.** 1 kg havo $t_1$ va $t_2$ haroratlar orasida Karno siklini bajaradi. Eng ko‘p bosim $P_1$ ni va eng kam bosim $P_2$ ni tashkil etadi.

Shu siklni termik FIK va foydali ishini aniqlang. Siklni P-V va T-S diagrammalarda chizib ko‘rsating. Kerakli kattaliklarni 3 va 4-jadvaldan oling.

3-jadval

| Ko‘rsatkich | Shifrning oxiridan avvalgi soni | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 0 |
| Havo harorati, $t_1$, $^0$C | 200 | 300 | 250 | 205 | 270 | 310 | 260 | 310 | 330 | 270 |
| $t_3$, $^0$C | 15 | 18 | 20 | 17 | 21 | 25 | 23 | 19 | 25 | 16 |

4-jadval

| Ko'rsat-kich | Shifrning oxirigi soni | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | 1 | 2 | 3 | 4 | 5 | 6 | 7 | 8 | 9 | 0 |
| Bosim, MPa, $P_1$ | 2 | 2,8 | 3 | 2,5 | 4 | 4,2 | 3,5 | 2,5 | 4,8 | 3 |
| Bosim, MPa, $P_3$ | 0,16 | 0,1 | 0,15 | 0,12 | 0,125 | 0,1 | 0,11 | 0,13 | 0,14 | 0,17 |

Bu masalani yechishda asosiy fikrni Karno sikli to‘g‘risidagi mavzuga qaratish lozim bo‘ladi.

## I BO‘LIM BO‘YICHA LABORATORIYA ISHLARI

### 1-laboratoriya ishi
### O‘ZGARMAS BOSIMDA HAVONING MASSAVIY ISSIQLIK SIG‘IMINI ANIQLASH

**Ishning maqsadi:** Havoning issiqlik sig‘imini eksperimental o‘lchash va olingan natijani keyingi tajribalar qiymati bilan solishtirish.

### I. Nazariy ma’lumotlar

Modda birlik massasini 1 K isitish uchun zarur bo‘lgan issiqlik miqdori shu moddaning ***issiqlik sig‘imi*** deyiladi. Bunda modda $\Delta q$ issiqlik miqdorini yutishi natijasida uning haroratsi $T_1$ dan $T_2$ gacha ortadi.

$$\Delta q = c_m(T_2 - T_1) \tag{1.1}$$

Birlik moddaning ***o‘rtacha issiqlik sig‘imi*** quyidagicha ifodalanadi:

$$C_m = \frac{\Delta q}{(T_2 - T_1)} \tag{1.2}$$

Birlik moddaning 1K isitish uchun zarur bo‘lgan issiqlik miqdori ***haqiqiy issiqlik sig‘imi*** deyiladi:

$$C = \frac{\Delta q}{\Delta T} \tag{1.3}$$

Moddaning birlik massa haroratini 1 K orttirish uchun zarur bo‘lgan issiqlik miqdori ***solishtirma issiqlik sig‘imi*** deyiladi.

Solishtirma issiqlik sig‘imi massa, hajm va boshqa o‘lchov birliklarida ifodalanadi:

a) ***solishtirma massaviy issiqlik sig‘imi***:

$$c = \frac{1}{m} \cdot \frac{\Delta Q}{\Delta T} \qquad \frac{J}{kg \cdot K} \tag{1.4}$$

b) ***solishtirma hajmiy issiqlik sig'imi***:

$$c' = \frac{1}{V} \cdot \frac{\Delta Q}{\Delta T} \qquad \frac{J}{m^3 \cdot K} \tag{1.5}$$

c) ***solishtirma molyar issiqlik sig'imi***:

$$\mu C = \frac{\mu}{m} \cdot \frac{\Delta Q}{\Delta T} \qquad \frac{J}{mol \cdot K} \tag{1.6}$$

Jismning issiqlik sig'imi uning kimyoviy tarkibi, jism massasi va termodinamik holatiga, shuningdek dQ issiqlik bilan ta'minlangan jism holatini o'zgartirish jarayonining turiga bog'liq. Bir jinsli jismlarning issiqlik xossalari o'ziga xos issiqlik sig'imi va molyar issiqlik sig'imi tushunchalari bilan tavsiflanadi. Massasi m = 1 kg bo'lgan jismning issiqlik sig'imi xususiy birliklarda o'lchangan [J⁄(kg·K)], bir mol moddasining issiqlik sig'imi molyar birliklarda o'lchanganda [J⁄(mol·K)]. Demak massaviy issiqlik sig'imi quyidagicha aniqlanadi:

$$c = \frac{\mu C}{\mu}; \qquad (\frac{J}{kg \cdot K}) \tag{1.7}$$

bu yerda $\mu$ - moddaning molyar massasi, $\mu C$ - molyar issiqlik sig'imi.

Gaz o'zgarmas bosim yoki o'zgarmas hajmda turishiga qarab, uning haroratsini $1^0$C ga isitish uchun turli miqdordagi issiqlik zarur.

Izobarik issiqlik sig'imi izoxorik issiqlik sig'imidan har doim kata bo'ladi, chunki 1 kg gazni $1^0$C ga p=const sharoitida isitilganda, energiyani bir qismi kengayish uchun sarflanadi.

R. Mayer $c_p$ va $c_v$ orasidagi bog'liqlikni o'rganib, qo'yidagi tenglamani keltirib chiqardi:

$$c_p - c_v = R \tag{1.8}$$

Yuqoridagi tenglamani ikkala qismini molekulyar massa ($\mu$) ga ko‘paytirsak quyidagi natijani olamiz:

$$\mu C_p - \mu C_v = R = 8314\, J/(kmol \cdot K) \qquad (1.9)$$

$$C_v = \mu \frac{i}{2} \cdot R, \quad \mu C_p = \frac{i+2}{R}, \quad c_p = \frac{i+2}{2} \cdot \frac{R}{\mu} \qquad (1.10)$$

bu yerda i - gaz molekulalarining erkinlik darajasi. Havo uchun $i$=5 ga teng.

## II. TAJRIBA QURILMASINING TASNIFI VA O‘TKAZISH TARTIBI

“TARMOQ” tugmasini bosish orqali qurilmani yoqing (15). Kompressorni-kompressorni faollashtirish tugmasi orqali yoqing (9), o‘rtacha oqim intensivligini o‘rnatish uchun kompressor tezligi regulyatoridan (8) foydalaning. Rotometr (7) shkala bo‘yicha ma’lum bir qiymatga ko‘tariladi. "Isitishni yoqish" tugmasi bilan isitgichni yoqing (13). Regulyator (14) isitgichdagi kuchlanishni va oqimni o‘zgartirishi mumkin. $T_1$ va $T_2$ harorat qiymatlari regulyator o‘lchagichning ko‘rsatkichlarida (10) ko‘rsatiladi.

$G_V$ ning hajmli havo sarfi suzuvchi oqim o‘lchagich (rotametr 7) bilan o‘lchanadi va keyin havo oqimi massaviy sarfga o‘tiladi. $\Delta m = G_v \cdot \rho$ bu yerda $\rho$ - normal sharoitda havo zichligi (kg/m$^3$).

Issiqlik o‘tkazmaydigan korpus uchun adiabatik jarayon mavjud, isitgichda chiqarilgan barcha quvvat quvur orqali uzatilayotgan gazni isitish uchun ketadi. Isitgich tomonidan ishlab chiqarilgan N quvvati (1 sekunddagi issiqlik miqdori) quyidagicha aniqlanadi: N=Q

$$N = U \cdot I, \qquad (1.12)$$

bu yerda U - isitgichga beriladigan kuchlanish; I - isitish moslamasining tok kuchi.Turbadan $T_1$ kirish va $T_2$ chiqishidagi havo harorati termojuft

yordamida o‘lchanadi va Selsiy shkalasi bo‘yicha o‘lchagich-regulyatorining displeyida ko‘rsatiladi.




2.1-rasm. Laboratoriya qurilmasi.

1 - kalorimetr; 2 - issiqlik o‘tkazmaydigan korpus; 3 - o‘rnatilgan isitish moslamasi va ikkita termal konvertorli havo oqimi kanali; 4 - tezkor ulagich; 5– kompressordan havo etkazib berish trubkasi; 6 – nazorat qilish va nazorat qilish bloki; 7 – rotametr LZM-15ZAT (0.16-1.6 $m^3$/soat); 8 – kompressor tezligi regulyatori (havo ta’minoti hajmi); 9 – Kompressorni faollashtirish tugmasi; 10 – ikki kanalli harorat o‘lchagich-regulyator; 11 - ampermetr; 12 – voltmetr; 13 - isitish moslamasini yoqish tugmasi; 14 – isitish moslamasidagi kuchlanish va oqim regulyatori; 15 - o‘rnatishni yoqish uchun "TARMOQ" tugmasi.

Displeydan kerakli natijalar olingandan so‘ng (1.4) tenglamadan P=const da solishtirma massaviy issiqlik sig‘imi formulasidan foydalanamiz:

$$c_p = \frac{U \cdot I \; 10^{-3}}{\Delta m \cdot (T_2 - T_1)} \qquad (1.13)$$

1.1-jadvalda quvvat manbaining voltmetri va ampermetrining ko‘rsatkichlarini, shuningdek kalorimetrning kirish va chiqish joyidagi haroratni kiriting.

